VIKIPEDIYA

# Xitoy tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

| Xitoy tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | 中文, 汉语 |
| **Mamlakatlar** | Xitoy, Xitoy Respublikasi, Singapur, Filippin, Malayziya, Indoneziya, Sharqiy Timor, Tayland, Vyetnam, Myanma, Kambodja, Kanada , AQSh, Peru |
| **Rasmiylik holati** | Xitoy Respublikasi<br>Singapur<br>BMT |
| **So‘zlashuvchilarning umumiy soni** | 1,3 mlrd. |
| **Turkumlanishi** | |
| **Til oilasi** | Sino-Tibet |
| **Alifbosi** | Xitoy yozuvi |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | zh |
| **ISO 639-2** | chi (B); zho (T) |
| **ISO 639-3** | zho |

**Xitoy tili** — xutoy-tibet tillari oilasiga mansub tillardan biri. XXRning rasmiy davlat tili. Unda XXRning 92% aholisi — 1 mlrd. 292 mln.dan ortiq kishi so‘zlashadi (2003 y.). Xitoy tili, shuningdek, Indoneziya, Kambodja, Laos, Vyetnam, Myanma, Malayziya, Tailand, Singapur, Bruney, Syangan, Aomin, Filippin, Yaponiya, Koreya va dunyoning boshqa mamlakatlarida tarqalgan (30 mln.dan ortiqkishi so‘zlashadi). BMTning rasmiy va ishchi tillaridan biri.

Xitoy tilida asosan, 7 lahja guruhi farqlanadi: 1) shim. (bu lahjada 70% kishi so‘zlashadi va u hozirgi adabiy Xitoy tiliga asos bo‘lgan); 2) u; 3) syan; 4) gan; 5) xakka; 6) yue; 7) min. Bu lahjalar fonetik va leksik jihatdan o‘zaro katta farq qiladi, hatto lahjalarning vakillari bir-birlarini tushunmay qoladilar; biroq ularning grammatik qurilishi va lug‘at tarkibi yagonadir. Lahjalar muntazam tarzdagi tovushiy mosliklar orqali o‘zaro bog‘langan. Xitoy tilining fonetik me’yorlari Pekin sh. talaffuziga asoslanadi.

Xitoy tili ga oid qad. yozma yodgorliklar (tosh, bronza, suyak va boshqalarga yozilgan yozuvlar) mil. av. 2ming yillikning 2-yarmiga oid. Qad. adabiy yodnomalar — "Shutszin" ("Tarix kitobi") va "Shitszin" ("Qo‘shiqlar kitobi") mil. av. 1-ming yillikning 1-yarmiga oid. O‘sha davrdagi jonli lahjalar asosida qad. adabiy Xitoy tili — venyan vujudga kelgan. Keyinchalik u og‘zaki jonli tildan uzokdashib, mil. 1-ming yillikda xalq tushunmaydigan til bo‘lib qolgan. Shu sababli mil. 1-ming yillikda yangi (sodda) yozma til — bayxua vujudga keladi; shim. bayxua tili keyinroq umumxalq Xitoy tili — putunxua (umumxalqqa tushunarli til) uchun asos bo‘ldi. 20-asrning 1-yarmida putunxua qad. Xitoy tili — venyanni tamoman siqib chiqarib, yagona milliy til bo‘lib qoldi.

Xitoy tilidagi morfema va sodda so‘zlar odatda bir bo‘g‘inlidir. Bo‘g‘in tarkibiga kiruvchi undosh va unli tovushlar (ularning soni haqida hanuz yagona fikr yo‘q) ma’lum bir tartibda joylashadi. Mas, bir necha undosh tovush ketmaket kelishi mumkin emas, biroq unlilar ketmaket, o‘zaro birikib kelishi mumkin. To‘liq tarkibli xitoy bo‘g‘inida birinchi o‘rinda hamisha undosh tovush turadi, ikkinchi o‘rinda 1unli, undan keyin 2unli, oxirida esa yarim (kuchsiz) unli yoki burun tovushi joylashadi. Qat’iy tartibga qaramasdan Xitoy tilida bo‘g‘in tarkibiga kiruvchi tovushlarning hammasi ham bir-biri bilan birika olmaydi, shuning uchun xitoy bo‘g‘inlarining miqdori chegaralangandir. Putunxuada 414 bo‘g‘in, ton

(ohang—musiqiy ovoz) variantlarini hisobga olganda, 1324 boʻgʻin bor. Xitoy tilida ton (ohang), tovushga oʻxshab, maʼno farqlash vazifasini bajaradi (qarang Tonal tillar). Agar bir boʻgʻin 4 xil ton bilan talaffuz etilsa, 4 ta har xil maʼnoli soʻz hosil boʻladi.

Xitoy tilida bir boʻgʻinli soʻzlarga nisbatan ikki boʻgʻinli soʻzlar koʻproq. Terminologiyaning rivojlanishi natijasida ikkidan ortiq boʻgʻinli soʻzlar ham koʻpaymoqda. Soʻz yasalishi soʻz qoʻshish, affiksatsiya va konversiya (bir soʻz turkumidan boshqa soʻz turkumiga oʻtish) orqali amalga oshadi. Soʻz yasash qoliplari soʻz birikmalari qoliplariga oʻxshash boʻlganligidan baʼzan yasama, qoʻshma soʻzlarni soʻz birikmalaridan ajratib olish qiyin.

Xitoy tilida deyarli oʻzlashma soʻzlar yoʻq. Oʻziga xos morfologik va sintaktik xususiyatlarga ega. Xitoy tili, asosan, amorf tillardan boʻlsada, ayrim hollarda agglyutinativ belgilar ham uchraydi. Xitoy tili iyeroglifik yozuvdan foydalanadi (qarang Xitoy yozuvi).

LA.Torelov V. I., Prakticheskaya grammatika kitayskogo yazika, M., 1957; Solnsev V . M., Ocherki po sovremennomu kitayskomu yaziku, M., 1957; Yaxontov S. Ye., Drevnekitayskiy yazik, M., 1965; Hidoyatova Sh., Karimov A., Aminov E., Xitoy tili grammatikasi (fonetika va iyeroglifik yozuv), T., 2004.

Akramjon Karimov.

**Xitoy tili** (汉语/漢語, pinyin: Hànyǔ; 华语/華語, Huáyǔ; yoki 中文, Zhōngwén) - Xitoy-Tibet oilasiga kiruvchi til. Xitoy Xalq Respublikasi,Tayvan, Gang Kong, Makau va Singapurning rasmiy tili. Bugun Xitoy tilida 1.136 milyard kishi soʻzlashadi.

## Havolalar

1. http://www.uyghurche.com - Uygʻurcha-Xitoycha Lugʻat
2. http://www.chinese-tools.com - Xitoycha-Inglizcha Lugʻat



*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*